Долбоор

**КЫРГЫЗ РЕСПУБЛИКАСЫНЫН**
**ИЧКИ ИШТЕР МИНСТРЛИГИНИН**
**“Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан медициналык кызмат көрсөтүү жаатында көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарын бекитүү жөнүндө”**
**БУЙРУГУ**

Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын
3-мартындагы №115 “Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин айрым ченем жаратуучу ыйгарым укуктарын мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына берүү жөнүндө” токтому менен бекитилген Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 3-сентябрындагы № 603 “Мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөрдүн типтүү стандарты жөнүндө” токтомунун 2-пунктуна, Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына берилген айрым ченем жаратуучу ыйгарым укуктарынын тизмесинин 2-пунктуна ылайык, **буйрук кылам:**

1. “Бюджеттик каржылоо көлөмүнөн сырткары стоматологиялык жардам көрсөтүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн тиркелген стандарты бекитилсин.

2. Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Медициналык башкармалыгы:

1) ушул буйрукту Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2010-жылдын 26-февралындагы № 117 “Кыргыз Республикасынын ченемдик укуктук актыларын расмий жарыялоо булактары жөнүндө” токтомуна ылайык, “Эркин-Тоо” гезитине же Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин расмий веб-сайтына расмий жарыялоону камсыз кылсын;

2) расмий жарыяланган күндөн тартып үч жумушчу күндүн ичинде бул буйруктун көчүрмөлөрүн мамлекеттик жана расмий тилдерде эки нускада, кагаз жүзүндө жана электрондук түрдө жарыялоо булагын көрсөтүү менен Кыргыз Республикасынын

ченемдик укуктук актыларынын мамлекеттик реестрине киргизүү үчүн Кыргыз Республикасынын Юстиция министрлигине жөнөтсүн;

3) ушул буйрук күчүнө кирген күндөн тартып үч жумушчу күндүн ичинде буйруктун эки нускадагы мамлекеттик жана расмий тилдердеги көчүрмөлөрүн маалымат үчүн Кыргыз Республикасынын Президентинин Администрациясына жөнөтсүн;

4) мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн жогоруда аталган стандарттарына ылайык, мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча иштер уюштурулсун;

5) көрсөтүлгөн кызмат көрсөтүүнүн сапатын андан ары жакшыртуу жана оптималдаштыруу боюнча чаралар көрүлсүн.

3. Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Басма сөз кызматы бул буйрукту Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин расмий сайтына жарыяласын.

4. Бул буйруктун талаптарын аткаруу жоопкерчилиги Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин Медициналык башкармалыгынын башчысы ички кызматтын майору Э. Жеенмуратовго жүктөлсүн.

5. Бул буйруктун аткарылышына көзөмөл Кыргыз Республикасынын ички иштер министринин биринчи орун басары милициянын генерал-майору А.К. Бийбосуновго жүктөлсүн.

6. Буйрук расмий жарыяланган күндөн тартып жети күн өткөндөн кийин күчүнө кирет.

**Министр**
**милициянын генерал-лейтенанты**
**У.О. Ниязбеков**

Долбоор

Кыргыз Республикасынын
ИИМдин
2024-жылдын “____”_______№____
буйругуна тиркеме

| 1. Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн паспорту | | |
|---|---|---|
| 1. | Кызмат көрсөтүүнүн аталышы | Бюджеттик каржылоо көлөмүнөн сырткары стоматологиялык жардам көрсөтүү -Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестри (тизмеси) 2-бөлүмүнүн 21-1 пункту |
| 2. | Кызмат көрсөтүүчү мамлекеттик органдын (мекеменин) толук аталышы | Коомдук тартипти, инсандын жана коомдун коопсуздугун камсыз кылуу жана кылмыштуулукка каршы күрөшүү боюнча аткаруучу - башкаруучу функцияларды жүзөгө ашыруучу мамлекеттик укук коргоо органы (мындан ары – Кыргыз Республикасынын ИИМи)<br>Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы |
| 3. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү керектөөчүлөрү | - ички иштер органдарынын (мындан ары-ИИОнун) жана Ички аскерлердин офицердик курамындагы адамдардын үй-бүлө мүчөлөрү;<br>- ИИОнун катардагы жана кенже жетектөөчү курамындагы, Ички аскерлердин контракттык мөөнөттөн тышкары кызматтагы жана мөөнөттүү аскер |

| | | |
|---|---|---|
| | | кызматындагы адамдардын үй-бүлө мүчөлөрүсүз;<br>- Кыргыз Республикасынын ИИМдин милициянын генерал-майору Э.А. Алиев атындагы Академиясынын угуучулары жана курсанттары, ошондой эле Кыргыз Республикасынын ИИМдин милициянын генерал-майору Ж.Ш. Шабиров атындагы республикалык окуу борборунун курсанттары үй-бүлө мүчөлөрүсүз;<br>- ИИОдо туруктуу иштеген, ИИОнун эркин жалданма курамы үй-бүлө мүчөлөрүсүз;<br>- ИИОнун, Ички аскерлердин ардагерлери, кызматтан жаш курагы, пенсияга чыгууга укук берген иштеген жылдары, оорусу, штаттардын кыскарышы, жогорку жана эң жогорку жетектөөчү курамынын пенсионерлеринин үй-бүлө мүчөлөрү;<br>- кызматтык милдеттерин аткарууда курман болгон ИИОнун кызматкерлеринин жана Ички аскерлердин аскер кызматкерлеринин үй-бүлө мүчөлөрү;<br>- башка күч түзүмдөрүнүн адамдары (прокуратура органдары, Кыргыз Республикасынын Финансы министрлигине караштуу Мамлекеттик бажы кызматы, Кыргыз Республикасынын Өзгөчө кырдаалдар министрлиги);<br>Үй-бүлө мүчөлөрүнө төмөнкүлөр кирет:<br>- жубайы;<br>- 3 жаштан 18 жашка чейинки балдары;<br>- чогуу жашаган ата-энелери |
| 4. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү | - “Кыргыз Республикасынын жарандарынын саламаттыгын |

| | | |
|---|---|---|
| | алуунун укуктук негиздери | сактоо жөнүндө" Кыргыз Республикасынын Мыйзамы;<br>- "Кыргыз Республикасынын ички иштер органдары жөнүндө" Кыргыз Республикасынын Мыйзамы;<br>- Кыргыз Республикасынын "Жарандардын кайрылууларын кароо тартиби жөнүндө" Мыйзамы;<br>- Кыргыз Республикасынын "Мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөр жөнүндө" Мыйзамы;<br>- Кыргыз Республикасынын "Жеке мүнөздөгү маалыматтар жөнүндө" Мыйзамы;<br>- Кыргыз Республикасынын "Электрондук башкаруу жөнүндө" Мыйзамы;<br>- Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 "Мамлекеттик органдары, алардын түзүмдүк бөлүктөрү жана ведомство алдындагы мекемелери көрсөткөн мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн Бирдиктүү реестрин (тизмегин) бекитүү жөнүндө" токтому |
| 5. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн аяккы жыйынтыгы | Акыркы жыйынтыгы төмөндөгүлөрдүн бири же бир нечеси болушу мүмкүн:<br>- тиштин анатомиялык формасын дарылоо жана калыбына келтирүү, тишти жаңылоо, косметикалык кемчиликтерди жоюу;<br>- чайноо функциясын жана эстетикасын калыбына келтирүү;<br>- кеңеш берүү жана сунуштар |
| 6. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн шарттары | Кызмат көрсөтүү төмөндөгүдөй жүргүзүлөт:<br>- кезек күтүү принциби боюнча белгиленген санитардык ченемдерге жооп берген жайларда;<br>- бардык жарандар имаратка жана санитардык-гигиеналык жайларга (дараткана, жуунучу жайлар), |

| | | |
|---|---|---|
| | | анын ичинде көрүү жана угуу боюнча ден соолугунун мүмкүнчүлүгү чектелген адамдар (мындан ары - ДМЧА) үчүн жана таяныч-кыймыл аппаратынын бузуулары боюнча ДМЧА үчүн жабдууларга, (имараттардагы, жайлардагы) пандустарга, кармагычтарга тоскоолдуксуз жеткиликтүүлүк мүмкүнчүлүгү болгондо;<br>Жайларда күтүү үчүн орундар, дараткана, жылытуу, суу түтүктөрү, телефон бар.<br>- жарандардын жеңилдетилген категориялары (Улуу Ата Мекендик согуштун катышуучулары жана майыптары, тыл кызматкерлери жана аларга теңештирилген адамдар, ДМЧА, кош бойлуу аялдар) кезексиз тейленет. Курч оору, ириңдүү-сезгенүү процесстери жана жаак-бет травмасы болгондо кечиктирилгис жардамга муктаж бейтаптар кезексиз тейленет |
| 7. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн мөөнөтү | Кезек күтүү убактысы 30 мүнөткө чейин. Кызматты алуу убактысы оорулардын оордугуна жараша 20 мүнөт же андан көп |
| Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнү алуучуларга маалымат берүү | | |
| 8. | Керектөөчүгө көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат (керектүү маалыматтын тизмеги), аларды стандартташтырууга жоопту мамлекеттик орган жөнүндө маалымдоо | Мамлекеттик кызмат көрсөтүү жөнүндө маалыматты Кыргыз Республикасынын ИИМден алууга болот;<br>Маалымат төмөнкүдөй берилиши мүмкүн:<br>- жазуу жүзүндө;<br>- оозеки түрүндө (телефон аркылуу, жеке байланышкан учурда);<br>- электрондук түрдө.<br>Маалымат менен мамлекеттик жана расмий тилдерде маалымат |

| | | |
|---|---|---|
| | | такталарында, брошюраларда жана буклеттерде таанышууга болот |
| 9. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүү жөнүндө маалыматты жайылтуу ыкмалары (бардык мүмкүн болгон ыкмаларды мүнөздөө же санап кетүү) | Кызмат көрсөтүүлөр жөнүндө төмөндөгүлөр аркылуу маалыматты жайылтуу ишке ашырылат:<br>- ММК (гезиттер, радио, телевидение);<br>- Кыргыз Республикасынын ИИМдин https://mvd.gov.kg сайты;<br>- маалыматтык брошюралар жана буклеттер;<br>- жазуу жүзүндө, оозеки кайрылууларда (телефон аркылуу, жеке байланышта);<br>- Кыргыз Республикасынын ИИМдин Коомдук кабылдамасы;<br>Даректер, телефондор жана иштөө убактысы мамлекеттик кызмат көрсөтүү стандарты менен бирге Кыргыз Республикасынын ИИМдин стенддинде жана сайтында жайгаштырылган |
| Тейлөө жана мамлекеттик кызмат көрсөтүү | | |
| 10. | Келүүчүлөр менен баарлашуу | Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгынын бейтапканасынын стоматологиялык бөлүмүндөгү кызмат көрсөткөн кызматкерлердин иш бөлмөлөрүнүн эшиктеринде маалымат тактачалары жайгаштырылган.<br>Келгендер менен иштеген бардык кызматкерлердин аты-жөнү, кызматы көрсөтүлгөн жеке көрнөктөрү (бейджиктери) бар.<br>Келгендер менен баарлашууда кызматкерлер этиканын төмөнкү негизги принциптерин сакташат: сылыктыкты, достукту, тууралыкты, чыдамкайлыкты, принципиалдуулукту, маселенин маңызын терең түшүнүүгө умтулуу, |

| | | |
|---|---|---|
| | | маектешинин пикирин угуу менен анын позициясын түшүнө билүү, ошондой эле кабыл алынган чечимдердин себептерин көрсөтүү.<br>Бардык кызматкерлер тарабынан Кыргыз Республикасынын мыйзамдарын бузууга жол бербөөгө, жарандарга карата этиканы, көз карандысыздыкты жана объективдүүлүктү камсыз кылган, кызыкчылыктардын кагылышуусун жокко чыгарган кызматтык нускамалар (функционалдык милдеттер) жана кесиптик-этикалык ченемдер сакталууга тийиш<br>Медициналык жана социалдык көрсөткүчтөр боюнча өзгөчө муктаждыктарга ээ адамдар (ДМЧА, кары-картаң пенсионерлер, согуштун жана эмгектин ардагерлери, кош бойлуу аялдар) менен пикир алышуу жана кызмат көрсөтүү алар үчүн жеткиликтүү жана түшүнүктүү формада жүргүзүлөт |
| 11. | Купуялуулукту камсыздоо ыкмалары | Керектөөчү жана ага көрсөтүлгөн кызмат жөнүндө маалымат Кыргыз Республикасынын мыйзамдарында каралган негиздер боюнча гана суроо-талап боюнча берилиши мүмкүн |
| 12. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн керектөөчүсү тарабынан зарыл болгон документтердин жана/же иш-аракеттердин тизмеги | Кызматты алуу үчүн төмөнкүлөр керек:<br>- кызматтык күбөлүгүн же пенсиялык күбөлүгүн көрсөтүү;<br>- өздүгүн тастыктаган документти (паспорт, туулгандыгы тууралуу күбөлүк) жана үй-бүлөнүн курамы жөнүндө кадрлар бөлүмүнөн маалым кат көрсөтүү;<br>- жеңилдик категориясын тастыктаган документти көрсөтүү;<br>- стоматологиялык бейтаптын амбулатордук картасын алуу; |

| | | |
|---|---|---|
| | | - тиешелүү адистен дарылануу жана төлөөгө эсепти алуу;<br>- төлөмдү жүргүзүү.<br>Башка күч түзүмдөрүнүн адамдары (прокуратура органдары, Кыргыз Республикасынын Финансы министрлигине караштуу Мамлекеттик бажы кызматы, Кыргыз Республикасынын Өзгөчө кырдаалдар министрлиги) келишимдик негизде тейленет.<br>Келишимдик негизде көрсөтүлгөн кызмат үчүн акы төлөө ИИМдин Медициналык башкармалыгынын банктык эсептешүү эсебине которуу аркылуу жүргүзүлөт |
| 13. | Акы төлөнүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн наркы | Мамлекеттик кызмат көрсөтүү акы төлөөнүн негизинде жүргүзүлөт.<br>Кызмат көрсөтүүнүн наркы Кыргыз Республикасынын ИИМдин жана монополияга каршы саясат боюнча ыйгарым укуктуу орган менен макулдашуу боюнча ИИМдин Медициналык башкармалыгынын жетекчиси тарабынан бекитилет.<br>Кызмат көрсөтүүнүн наркы баа тизмесинде чагылдырылат, ал Кыргыз Республикасынын ИИМдин стенддинде жана расмий сайтында (https://mvd.gov.kg) жайгаштырылат |
| 14. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн сапатынын параметрлери | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн сапаты төмөнкү критерийлер менен аныкталат:<br>- көрсөтүлүүчү кызматтын стандартына белгиленген кызмат көрсөтүүнүн шарттарына жана мөөнөттөрүнө ылайык, ишенимдүүлүк жана өз убагында болуу;<br>- жынысы, расасы, тили, этноско таандыктыгы, туткан дини, курагы, саясий жана башка ынанымдары, билими, теги, мүлктүк же башка абалы, ошондой эле башка |

| | | |
|---|---|---|
| | | жагдайлар боюнча басмырлоого жол бербөө;<br>- жеткиликтүүлүк, стандартта көрсөтүлгөн документтерди гана жарандардан кызмат көрсөтүүнү алуу;<br>- кызмат көрсөтүүнүн шарттарынын ылайыктуулугу: ДМЧА үчүн имаратка, жайга кирүүсү, коммуналдык-тиричилик ыңгайлуулуктарынын болушу, жарандарды кабыл алуунун ыңгайлуу графиги, маалыматтык колдоонун болушу жана жеткиликтүүлүгү (басма жана электрондук форматтарда);<br>- мамлекеттик кызмат көрсөтүүдө кызматкерлердин сыпайылыгы жана сылыктыгы, зарыл болгон документтерди толтурууда кызматкерлердин жардамы жана кызмат көрсөтүүнүн жүрүшүндө консультация берүү;<br>- эстетикалык, косметикалык кемчиликтерге даттануулардын жоктугу;<br>- алган кызматтына бейтаптын канааттануусу;<br>- жарандардын даттануулары жана сунуштары китебинин жеткиликтүү жерде болушу |
| 15. | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн ыкмалары, аны электрондук форматта көрсөтүүнүн өзгөчөлүктөрү | Көрсөтүлбөйт |
| Мамлекеттик кызмат көрсөтүүдөн баш тартуу жана даттануу тартиби | | |
| 16. | Мамлекеттик кызматты көрсөтүүдөн баш | Кызмат көрсөтүүдөн төмөнкү учурларда баш тартылышы мүмкүн: |

| | | |
|---|---|---|
| | тартуу | - ушул стандарттын 3-пунктунун талаптарына ылайык келбегенде;<br>- ушул стандарттын 12-пунктунда белгиленген керектүү документтердин керектөөчү тарабынан берилбегенде;<br>- алкоголдук жана наркотикалык мас абалында келгенде;<br>- адамдын жүрүш-турушу талаптагыдай болбогондо жана коомдук тартип бузулганда |
| 17. | Даттануу тартиби | Кызмат көрсөтүү талаптагыдай эмес көрсөтүлсө, арыз берүүчү Кыргыз Республикасынын ИИМдин жетекчилигине оозеки же жазуу жүзүндө даттанууга укуктуу.<br>Даттануу жазуу жүзүндө, электрондук жана оозеки түрүндө берилет.<br>Жазуу жүзүндөгү даттануу эркин формада берилет жана анда керектөөчүнүн аты-жөнү, жашаган дареги, телефон номери, ошондой эле доонун маңызы, керектөөчүнүн колу жана күнү камтылууга тийиш.<br>Электрондук даттануу https://mvd.gov.kg расмий сайтында көрсөтүлгөн электрондук дарекке берилет.<br>Электрондук даттанууда кызматты керектөөчүнүн толук аты-жөнү, жашаган дареги, телефон номери, даттануунун маңызы камтылууга тийиш.<br>Даттанууларды кароо белгиленген тартипте Кыргыз Республикасынын ИИМдин жетекчилиги тарабынан жүзөгө ашырылат.<br>Жазуу жүзүндөгү (электрондук) кайрылуу катталган күндөн тартып 14 жумушчу күндүн ичинде каралат.<br>Керектөөчү даттануу боюнча кабыл алынган чечимге канааттанбаган |

| | | |
|---|---|---|
| | | учурда Кыргыз Республикасынын ИИМдин чечимине сот тартибинде даттанууга укуктуу |
| 18 | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандартын кайра кароонун мезгилдүүлүгү | Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандарты үзгүлтүксүз, үч жылда бир жолудан кем эмес каралып турушу керек |

**Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин
“Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралындагы № 85 токтому менен бекитилген, Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестрине киргизилген, медициналык кызмат көрсөтүү жаатында Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарын бекитүү жөнүндө” буйругунун долбооруна**

**НЕГИЗДЕМЕ-МААЛЫМ КАТ**

**1. Максаты жана милдети**

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин сунуш кылынган буйругунун долбоорунун (мындан ары - буйруктун долбоору) максаты Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2012-жылдын 10-февралында № 85 токтому менен бекитилген “Бюджеттик каржылоо көлөмүнөн сырткары стоматологиялык жардам көрсөтүү” (Мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн бирдиктүү реестринин 2-бөлүмүнүн 21-1-пункту) Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлиги тарабынан көрсөтүүлүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандартын бекитүү болуп саналат.

Сунушталган буйруктун долбоорунун милдети Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин “Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин айрым ченем жаратуу ыйгарым укуктарын мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына өткөрүп берүү жөнүндө” 2023-жылдын 3-мартындагы №115 токтомунун 4-пунктун аткаруу, ушул токтомго чечимдерди ылайык келтирүү болуп саналат.

**2. Баяндоочу бөлүк**

Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 3-мартындагы № 115 “Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин айрым ченем жаратуучу ыйгарым укуктарын мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына берүү жөнүндө” токтомуна ылайык, Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун долбоору менен “Бюджеттик каржылоонун көлөмүнөн ашыкча стоматологиялык жардам көрсөтүү” мамлекеттик

кызмат көрсөтүү стандартына төмөнкүдөй өзгөртүүлөрдү киргизүү менен кайра бекитүү сунушталууда:

-Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгынын стоматологиялык кызматын кайра уюштурууга байланыштуу кызмат көрсөтүүчү мамлекеттик органдын толук аталышына өзгөртүү киргизилүүдө: “Кыргыз Республикасынын ИИМдин Медициналык башкармалыгы”.

-мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү керектөөчүлөрдүн категориясы Ички аскердин контракттык мөөнөттөгү жана милдеттүү аскердик кызматтын аскер кызматчылары, ошондой эле Кыргыз Республикасынын ИИМдин милициянын генерал-майору Э.А. Алиев атындагы Академиясында контракттык негизде билим алып жаткан курсанттар менен толукталат жана Кыргыз Республикасынын Юстиция министрлигине караштуу Жазык-аткаруу кызматынын кызматкерлери, алардын ведомстволук Медициналык башкармалыгы болгондугуна байланыштуу курамдан чыгарылат;

-мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү акысыз негизде алуучу жарандардын категориясы менен толукталат - Улуу Ата Мекендик согуштун катышуучулары жана майыптары, тыл кызматкерлери жана аларга теңештирилген адамдар, ден соолугунун мүмкүнчүлүктөрү чектелген адамдар;

-мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү алуунун укуктук негиздеринин тизмеси Кыргыз Республикасынын тиешелүү ченемдик укуктук актылары менен толукталат;

-мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдү керектөөчү тарабынан зарыл болгон документтердин жана/же аракеттердин тизмеси ички иштер органдарынын жана Ички аскер кызматкерлеринин үй-бүлө мүчөлөрүнө инсандыгын ырастоочу документти (паспорт, туулгандыгы тууралуу күбөлүк) көрсөтүү зарылчылыгы менен толукталат;

-даттануу тартиби Кыргыз Республикасынын ИИМдин https://mvd.gov.kg расмий сайтында көрсөтүлгөн электрондук почта аркылуу даттануу мүмкүнчүлүгү менен толукталат.

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин жогоруда көрсөтүлгөн буйругунун долбоору Мамлекеттик жана муниципалдык кызматтарды көрсөтүү системасын оптималдаштыруу боюнча ведомстволор аралык комиссия тарабынан 2024-ж. 31-январында каралып, жактырылды.

**3. Мүмкүн болгон социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, коррупциялык кесепеттердин болжолдору**

Сунушталган буйруктун долбоорун кабыл алуу терс социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук,

гендердик, экологиялык, ошондой эле коррупциялык кесепеттерге алып келбейт.

**4. Коомдук талкуунун жыйынтыктары жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору Кыргыз Республикасынын "Кыргыз Республикасынын ченемдик укуктук актылары жөнүндө" Мыйзамынын 22-беренесине ылайык, коомдук талкууну уюштуруу максатында Ченемдик укуктук актылардын долбоорлорун коомдук талкуулоонун бирдиктүү порталында жана ИИМдин сайтында жайгаштырылат.

**5. Долбоордун мыйзамдарга шайкеш келишине талдоо жүргүзүү**

Сунушталган буйруктун долбоору колдонуудагы мыйзамдардын, ошондой эле Кыргыз Республикасы катышуучусу болуп саналган, белгиленген тартипте күчүнө кирген эл аралык келишимдердин ченемдерине каршы келбейт.

**6. Каржылоо булактары жана зарылдыгы жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоорун кабыл алуу республикалык бюджеттен кошумча финансылык чыгымдарды алып келбейт.

**7. Жөнгө салуучу таасирин талдоо жөнүндө маалымат**

Буйруктун сунушталган долбоору жөнгө салуучу таасирди талдоону талап кылбайт, анткени ишкердикти жөнгө салууга багытталган эмес.

**Кыргыз Республикасынын**
**Ички иштер министри У.О. Ниязбеков**